# YAA KAA SAD ROON



**WASAARADDA WAXBARASHADA**
**XARUNTA WAXBARASHADA**
**DADKA WAAWEYN**

## HORDHAC

"Yaa kaa sad roon" waa sheeko gaaban oo ka hadlaysa nin reer-guura ah oo socdaal ku tegey magaalada Muqdisho iyo waxyaabihii uu la kulmay.

Waxay kale oo xusaysaa mashaakilada ka jira nolosha miyiga sida cudurka hulumbaha.

Sheekada oo qaab wada hadal loo dhigay si sahlanna loo qoray, waxaa loogu talo galay ardayga weyn, gaar ahaan ardayda Xarumaha waxbarashada miyiga.

Waxa buugga qoray Jaamac Cawad Aadan.

Qoraalkiisa waxa gacan ka geystay Madaxa Xarunta Waxbarashada Dadka Waaweyn (XWDW) Max'ed Cabdulle Bariir.

Waxaa buugga garaacay Maryan Xasan Max'd.

Madaxa XWDW wuxuu guud ahaan u mahadnoqayaa dadkii qaybta ka qaatay soo saarridda buugga sida farshaxannada,

dabacayaasha iyo garaacaba. Wuxuuna gaar ahaan u mahadnoqayaa qoraha buuga

Madaxa XWDW
Max'd Cabdulle Bariir

# YAA KAA SAD ROON

Waxaa tuulo ka wada carraabay Mooge iyo Warsame oo isku duddo ah.
Intii ay sii socdeen, wuxuu Mooge la socodsiiyey Warsame in socdaal galay.
Wuxuuna Mooge jeclaystay in uu Warsame kala sii dardaarmo reerkiisa.

Mooge: Waxaan beryahan ku taabayey in aan gaaro wiil aan adeer u ahay oo Xamar ka shaqeeya. Reerkuna wuu ciidan xun yahay. Wiilashiina waxay ka soo lug-bixi waayeen geelii oo dhukaan lagu sheegay.

Una malayn maayo inta geela ka rimani in ay ilmaha sii sidi karayaan

Waxaana idinka maqnaadaa waa toban beri, haddii Eebbe idmo.
Haddaba, inta aan maqanahay adiga ayaa Warsamow reerkii u

oday ah.

Warsame: Inkastoo anigaba socdaalkaaga
oo kale igu jirey, haddiise aad
tegeysid, wixii aannu qabno ayuu
reerkaagu nala qabi doonaa.
Dadaalna nagu yaraan maayo.
Haddii aad Xamar nabad tagtid
inantii aanu walaalaha ahayn
raadi naguna salaan.
xaalkayagana uga warran.
Una sheeg in hooyadeed soo
eegayso.

Mooge: Taa aniga igu hallee.
Talo waata Ilaahe, waxaan jecl-
ahay in aan caawa guureeyo.
Arrinina waa inoo sidaas.
Nabad galyo.

Nin waliba wuxuu u leexday gurigiisii.
Qaali oo xaaska Mooge ah, waxay hor-
taagnayd a guriga.

Mooge: Reerku ma soo nabad hoydey.

Qaali: Belaayo ma ogin.
Wiilkiise aad ayuu u liitaa.
Oofwareenkiina wuu ku sii
xumaaday. Qufacna ma kala gooyo.
Inankaas yaan sidaas lagu eegan
ee takhtar ha loo geeyo.
Waa haddii aynu hadal kala
qaadanayno.
Haddii kalese darxumadaas ha u
dhinto.

Mooge: Weligaaba belaayo waad saadin
jirtey. Inankani belaayo ma
qabo.
Wadaad quraan saara ha loogu
yeero. Neef shilisna ha loo
qalo. Ilaahbaana waxna dili
kara, waxna noolayn kara.
Takhtarna naf ma celiyo.
Waxaad yeelaysaa sonkortan inoo
kari.

Tashina wuu igu dhashay.

Qaali: (Markiiba kirligii ayey dabka saartay. Markii uu bislaaday ayey u keentay Mooge oȯ guriga sintiisa fadhiya).

Muxuu yahay tashiga kugu dhashy?

Malaha guur ayaa ku galay oo xoolahan aan ku dhintay ayaa kuu been sheegay.

Mooge: Weligaaba meel aan loo jeedin ayaad ka fad-kudisaa.

Marka geel loo heesaayo ayaad gorayo u heestaa.

Waxa ku dilaya masayr, ee anigu hammaddaas ma hayo.

Waad la socotaa tirada ariga uu hulumbihii naga dilay.

Waxa kaloo maanta la ii soo sheeg-ay in geeleennii la xergeeyey uu dhukaan ku dhacay.

Goolashii qaarkoodna waraabe dilay. Xoolaha sannadkana cudurro ayaa ku jira. Duco iyo sakana naguma baaqan! Ilaahow noo fududee.
Waxa uu yahay tashiga igu dhashay, waad aragtaayoo yar iyo weyn weynnu arradannahay. Waxaan markaas goostay in aan caawa Xamar u socdaalo. Wiilkii aan adeerka u ahaa ee Maxamed aan wax innooga doono.
Reer Warsamena waa idin kala soo ballamay.
Arigana waxaan ka rabaa nooli.
Waxaan ku talo jiraa in aan dhaqso u soo noqdo. Xoolahana ha la dayac tiro.

Qaali: Reer Warsame ma waxay noo raacayaan xoolaha. Sow adiga og inta meesi ee inoo dareerta iyo ciidan xumadeenna.

Waxbase iska hagran mayno. Hase yeeshee wiilka waa in aad takhtar u qaaddaa.

Mooge: Ma wiil buka ayaan ilaa iyo Xamar wadi karayaa? Ma isagaa jidkaba iska xejinaya. Meeshiisa looma dhaamo.

## IMAANSHIHII XAMAR

Mooge wuxuu yimi Xamar. Laba maalmood ayuu la'aa Maxamed. Lacagtii uu la soo galayna waa laga xaday. Iyada oo naf silic lihi ku jirto ayuu helay gurigii Maxamed. Nasiib wanaag Maxamed ayaa markaas guriga ku jiray. Maxamed waa takhtar ka shaqeeya Wasaaradda Xannaanada Xoolaha. Maxamed wuxuu ka naxay diifta ka muuqatay adeerkii. Wuxuu markiiba

u waday makhaayad uu biil ka qaadan jiray.

Mooge markuu dhergay ayey isaga iyo Maxamed iswareysi bilaabeen.

Mooge: Magaalo ma sahlana! Ninkaygii geed iyo geed u kala yiqiin miyiga ayaa maanta ambaday.

Maxamed: Aniguba haddaan miyi tago waa ku dayoobi lahaa. Nin waliba degaankiisa uu qabatimay ayuu ku fiicanyahay. Sheekadaasi ha inoo dambayso. Hawlo ayaa isugaaya. Waxaad adeer iiga warrantaa xaaladdii reerka iyo ujeeddada socdaalkaaga.

Mooge: Waqtigan hadda lagu jiraa waa xagaa: Geedihiina wey caddaadeen. Meesha aan reerka kaga imi waxaan ka degnay naq yar.

Xooluhuna markii hore wey noogu fiicnaadeen. Maalmo ka dib ayaa dhinac kasta looga soo guuray. Hayaanku wuu kala go'i waayey. Xoolihii ayaa dhinaca isku qabtay. Meel aan degel horeba ahayn ayaa la yagleelay. Ciiddiiba dhinaca kale ayaa loo rogay.

Dhirtii sarena waxaa la tagtay gudin. Xitaa maqashii ayaanu u weyney geed aan harinno. Waxaana dillaacay qaniin. Xoolihiina waxaa galay cudur. Mooyi inaad taqaanno iyo inkale ee waxaa cudurkaas la yiraahdaa hulumbe.

Arigii yaraana tarab-tarab ayuu nooga laaayey. Xoolihiina wey sicir jabeen. Waxaana la isugu baxay murux. Qaawanaan waxba

lama dhaamin. Waxaana dadka u cuslaa inankii caruurta u yaraa. Inankaas waxa ku dhacay oof-wareeen aad u xun. Mana filaayo in aan naf ku gaarayo . Waxaanan rabaa in aan deg-deg u noqdo. Waxtarna waanu ku soo moodnay. Haddaan subag kuu keeni lahaana, dayrtaba lama lulan. Gu'gii horena hadalkiisaba daa. Warna waa iga intaa.

Maxamed: Wuxuu ka xumaaday talo xumada adeerkii. oo ka xishoonaya in uu runta u sheego. Ilmahaas bukana miyaad isbit-aal keeni kari weyday? Miyaanadse ogeyn in uu dadka intiisa kale sadhayn karo.

Hulumbaha markii xoolaha lagu arkay miyaan kuwa jirran laga soocin kuwa fayow?.ır halis ah

Hulumbuhu waa cudur halis ah oo ku dhaca ariga, gaar ahaan idaha. Waa cudur dhakhso ugu fida ariga. Waxaa jeermiga fidiya shilinta. Cudurku wuxuu abbaaraa mindhicirka. Arigana wuxuu u laayaa tarab-tarab.

Mooge: Maxamed, adigoo aad u yar ayaa iskuul lagugu daray. Ilaa intii aad hanaqaaddaynna waxaad joogtay magaalo. Haddaba, waxa iga yaabiyey sida aad u ogaatay cudurrada ku dhaca xoolaha ee aad weliba iiga aqoon badisid , aniga oo ilaa

intii aan raad dhaqaajiyey xoolo ku dhex-jirey! Balse sii wad.

Maxamed: Sow ma ahi takhtar soo bartay cilmiga xoolaha. Waxaan ka baxay Jaamacadda Dalka, Kulliyadda Xannaanada Xoolaha, Haddii aan cudurka kuu sii faah-faahiyo; wuxuu hulumbuhu leeyahay astaamo lagu garto iyo siyaabo looga hortago. Astaamaha lagu garto hulumbuhu waxay u kala baxaan laba qaybood:

1) Astaamo oogada ah: Waa astaamo guud oo lagu arko neefka inta uu noolyahay. Waxaa kor u kaca xummadda neefka. Waxaa neefka buka lagu arki karaa duuf sanka awdi kara,

neefsashadana ciriiri gelin kara. Neefku wuu iskojiyaa taas oo ay ugu wacantahay calool majiir. Neefka uu cudurku hayaa badiba wuu shubmaa, waxaana ka yimaada ban jilicsan oo midabkiisu doog yahay, dhiigna la socdo. Idaha rimani badiba wey dhiciyaan marka uu cudurku ku dhaco. Neefka shubmaa waxa badiba uu dhintaa marka xummaddiisu hoos u dhacdo.

2) Astaamo gudaha ah: Astaam-aha guduhu waa kuwo la arko marka neefka hulumba-ha qaba la dooxo, ka dibna la baaro uur-ku-jirtiisa. Mindhicirka waxa lagu arkaa xinjiro. Waxa kaloo xinjiro lagu arkaa xanjareerida.

Beer yaraduna wey barartaa. Hunguri-cadkuna wuu kogaa.

Mooge: Haddii aan ogaado astaamaha cudurka ee aad sheegtay, ha ahaadeen kuwo duleed ama kuwo gudeed. Maxaa aniga iiga kordhaayaa haddii aanan waxba ka qaban karayn? waa arrin Ilaahiya ah.

Maxamed: Wax weyn ayaad ka qaban kartaa. Marka u horraysa ee cudurka la soo sheego ayaad idahaaga oo dhan ka tallaali kartaa. Cudurku ilaa iyo hadda ma laha daawayn. Wuxuuse leeyahay ka hortag.

Ka hortagga cudurradu wey ka fiicantahay daaweyntooda. Tallaalku waa waxyaabaha ugu weyn ee lagaga hortegi karo cudurrada faafa qaarkood. Tallaalka ka sokow, waxa jira siyaabo kale oo ay waddamada awoodda u lihi uga hortagaan hulumbaha. Waxay sun ku buufiy-aan meelaha lagu soo sheegay hulumbaha si ay u dabar-gooy-aan shilinta cudurka fidisa. Adiga saddex arrimood ayaa kula gudboon. Tan kowaad waa xoolaha fayow oo aad ka talla-ashid cudurka adiga oo la kaashanaaya takhaatiirta xoolaha.

Tan labaad waa adiga oo kala sooca xoolaha buka iyo kuwa fayow.

Tan saddexaadna waa adiga oo ka guura meesha ay shilintu ka dilaacday kuna tarantay.

Waxaan kaloo kuu sheegayaa, xooluhu ma aha in ay idinku noolaadaan, waa in aad ku noolaataan. Xoolaha aad haysataan haddii si habboon loo xannaaneeyo loona manaafacaadsado, cidina idinkama sadroonaateen.

Adeer, lagaagama sheekaynaayo inta qoys ee ku cayrowday abaartii dabadheer.
Dadka ku geeriyoodayna ma yareen.
Haddii gar-gaar deg-deg ah aan loo fidin lahaynna dad iyo duunyo wax kama hareen.
Miyaanay taasi idiin noqon tusaale aad waayo-aragnimo ka kororsataan. Xooluhu waa beer.

Beertuna mar bay ku fiicantahay
in la guro ama la gooyo.
Haddii ay miraha bisili xillig-
ooda dhaafaan wey xumaadaan.
Xooluhuna sidaas oo kale waxay
leeyihiin xilli ay ku habboon
yihiin in la gado.
Xoolaha lab, marka ay iib
galaan ha la gado. Xoolaha
dheddigna marka manaafacaad-
sigoodu yaraado, ha la gado
ama ha la qasho. Lacagta laga
helana, inta la quuto mooyee
inta soo harta, bangiyada ha
lagu kaydsado ama wax macaash
kaa soo gelaayo ha la geliyo.
Nin kayd lihi ma cayroobo.
Waxa kale oo aan kugu kordhinayaa
in ay jiraan xarumo wax lagu
baro reer miyiga. Waxayna

xarumuhu ka furanyihiin gobollada dalkeenna qaarkood. Xarumahaasi waxay ku kala yaalliin Aboorrey, Guri-ceel, Boocame, Buraan iyo Wadaamogoo. Waa inaad ka qayb gashaa marka tababar ka furmo xarunta kuugu dhaw.

Inta aan kuu sheegay iyo ka badanba waad ka kororsanaysaa. Adeer, joog-joogga magaaladu waxba kuu kordhin maayo. Dhaqso isaga noqo.

Ninka leh makhaayaddan oo aan biil ka qaato ayaan lacag dayn ah kaaga qaadayaa. Wax aan kaa hagranaayana ma jirto.

Waxaan ahay shaqaale. Waxaan gaar ahaan u adeegaa idinka xoolo dhaqatada ah . Waxaan ku nool-ahay waa mushahar tirsan oo la idinka soo ururiyo. Waxaan

kaala dardaarmayaa inankii bukay. Haddii aad naf ku gaarto waa in deg-deg loo tusaa takhtar.

Mooge: (Isagoo lacagtii saluugaya iskana ilaalinaaya in laga dareemo ayuu kacay).
Waxyaabo iga diimoonaa ayaad i tusaalaysay. Waxaana ila gudboon talo.
Xarumaha aad tilmaamtayna hore ayaan u maqlay. Midbaana noo dhaw. Waxaana hore nalooga siiyey war khaldan. Taladayna ima dhaafayo tababar dambe oo lagu qabto.
Berriba waan tegi lahaa ee waxaan rabaa in aan arko inantii Maryan ee Warsame Cali la dhalatay. Kama tegi karo

oo waxaan Warsame uga sidaa farriin.

## NOQOSHADII MOOGE

Mooge markii uu danihiisa ka dhammaystay Xamar ayuu socdaal isu diyaariyey. Alaabtiisii oo dhan ayuu soo diyaarsaday. Alaabtiisu waxay ka koobnay dambiil buuxda oo afka ka tolan, lix salli iyo duub dhar ah oo duug u badan.
Wuxuu gacan qaaday Max'd, una sheegay in uu ambabaxayo.
Maxamed oo sagootiyaya ayaa u soo raacay Ceel-gaab oo baabuurta gobolkiisu ka baxdo, Ceel-gaab ma aha meel lagu sii dayn karo waayeel Xamar ku qariib ah.

Moogana sidiisaba waa ka cabsi qabay Ceel-gaab oo waa tii hore loogu xaday.

Markii ay Ceel-gaab yimaadeen waxay la kulmeen kaarigii baabuurka Mooge raaci lahaa.

Mooge waxaa uu isku adkeeyey alaabtiisii markii loo rari lahaa, taxadar awgeed.
Maxamed halkaas ayuu ku macasalaameeyey adeerkii, kalana dardaarmay wadihii baabuurka.
Baabuurka uu raacay wuxu ahaa kuwa badeecadda qaada oo aad loo raray, rakaab badanina fuushanaa.
Mooge safarku waa ku adkaa.
Waxa ku dhib ahaa fuulista iyo ka degista baabuurka. Marar badan oo kaadiyi qabatay waxa

uu ka xishooday in baabuurka loo joojiyo. Waxa kale oo uu nacaybsanayey meesha uu fadhiyey oo caruur iyo dumar muran badani u badnaayeen. Waxa qaali ku ahaa oo lacag door ahi uga baxday makhayadihii laga cunteynayey.

Ugu dambeystii mooge degmadiisii ayuuy tegay. Waxa uu isla markiiba u gudbay reerkiisii.

Goor barqo ah ayuu reerkii ku soo baxay. Markiiba waxa dhegi-hiisa ku soo dhacay sawaxan iyo baroor. Guriga waxa hor tubnaa koox dad ah.

Wuxuu markiiba ka dhex gartay Warsame, wuxuuna dareemay in wax dhaceen.

Mooge: Asalaamu calaykum.
Sidee wax u jiraan.

Warsame: Calaykumu salaam.
Reerka geeri ayaa gashay.
Waxaannu iminka ka soo dareerray aaskii inankii aad jirrada ku ogeyd.
Qaalina waxa aannu ka soo kaxayn kari weynay xabaashii. Waxaan uga baqayaa in qalbigu wax noqdo.

Mooge: (Ilmo ayaa isku soo taagtay indhaha Mooge. Wuuse kelyo adeegayey).
Waa xaq! Waa xaq!
Alla hortii waan hagraday.
Talo xumana wey i qaadday.
Waxaanse loo noqon doonin baryo aan eebbe igu qaban.



Rugta ay ka baxaan baabuurta gobolladu



Rugta ay baabuurtu ka baxaan ee Ceel-gaab Muqdisho.



Odayaal ka tirsan gobolka Nugaal oo ka qaybgalay tababar lagu qabtay Xarunta Waxbarashada Reer-guuraaga ee Boocame.



Xerta Sh.Maxamed Rabiic koox ka mid ah oo daabacanaysa buugaag loogu talogalay xoolo dhaqatada,



Gaari-dameer bal u sida qoysaska xoolaha ku dhaqda magaalada Muqdisho.



Xoolo la dhoofinayo.



Ari dibadda loo dhoofinayo.



Ari gaari lagu rarayo.



Gabar ka mid ah caano gadatada magaalada Muqdisho.



Gabar caano iibinaysa.



Kawaanka hilibka ee Muqdisho



Suuqa xoolaha ee Wardhiigley



Baabuur keenay caano suuqa Bakaaraha-Muqdisho.



Dad caano ka gadanaya suuqa Bakaaraha ee magaalada Muqdisho.

